

# TUSHE UKU NA MUSULUNCI

WALLAFAR

## SHEIKH MUHAMMAD BN ABDULWAHAB

FASSARAR


DR. AMEEN AL-DEEN ABUBAKAR



DA'AWAH GROUP OF NIG.
P.O.BOX 6214
KANO-NIGERIA



بسم الله الرحمن الرحيم

وصلى الله على النبي الكريم

# TUSHE UKU NA MUSULUNCI

## WALLAFAR

### SHEIKH IMAM MUHAMMAD BN ABDULWAHAB

Fassara da Ƙarin Bayani
Daga:

DR. AMEEN AL-DEEN ABUBAKAR
P.O.BOX 6214
KANO-NIGERIA

بسم الله الرحمن الرحيم

# DA SUNAN ALLAH MAI TAUSAYI MAI JIƘKAI

Ga Allah muke neman taimako. Tsira da aminci su tabbata ga Annabinmu Muhammad, da danginsa, da Sahabbansa gabaki ɗaya.

## Abubuwa Guda Hudu Da Suka Wajaba A Kan Kowane Mutum Ya San Su:

**Abu Na Fakko : Ilimi Shi ne:** Sanin Wane ne Allah, Wane ne Annabin Allah, mene ne Addinin Musulunci, Sanin wadannan da dalilai shi ne abu na farko da ya wajaba a kan kowa ne mutum.

**Abu na Biyu: Aiki Da Ilimi:**

**Abu Na Uku: Kiran Mutane su karɓi** Ilimin Sanin Allah, Da Mamzon Sa, Da Addinin Sa

**Na Hudu: Haƙuri Akan Duk Cutar** Da Za Ta Sami Mutum Wajen Yaɗa Ilimin Sanin Allah, Da Annabin Sa da Addinin Sa.

Dalilin Mu Bisa Wannan Magana: Allah - Madaukaki Ya ce:

> (Allah ya ce "Ina rantsuwa da zamani. Duk wani mutum ya na cikin hasara da halaka. Ban da wanda ya yi imani, ya yi aikin ƙwarai, ya yi wasici da gaskiya ya yi wasici da jaƙuri."

Abin da Surar take nufi a taƙai ce, duk wani ɗan-adam ya halaka, ya taɓe, Sai kawai wanda ya yi (1) Ilimin imani da Allah, da Annabin Sa, da Addininsa. (2) Ya yi aiki bisa wannan ilimin.

(3) Ya yi kira zuwa ga wannan ilimi. (4) Ya yi hak̂uri da duk wani abin da ya Same shi game da kiran. Surar dai ta nuna muhimmacin ilimi shi ne gaba da ibada, da wa'azi da yin hak̂uri game da abin da wa'azi zai jawo. Surar dai tana nufin ba za ka yi aikin ibada ba, sai ka yi ilimi, ba za ka yi bayanin addini ba, sai ka yi ilimi, ba za ka sami ladan abin da zai same ka wafen wa'azi ba har sai ka yi ilimi.

A saboda nuna muhimmancin abin da wannan Surar ta k̂unsa ne Imam Al-Shafiic ya-ke cewa:-

"Da a ce Allah bai saukar wa halittarsa ba sai dai wannan Sura (Wal-Asari), da ta wada ce su"

A kuma saboda nuna Muhimmancin ilimi na gaba da Magana, na glaba da aiki, Imam Al-Bukhari-Mai Ingataccen littafin hadisin da duk duniyar Musulmi suka yarda da shi - Ya k̂ulla wanni Babi na musamman a cikin littafin sa a Sahihul-Bukhari, ya ce: "Babi kenan da ya ke magana a kan ilimi na gaba da magana, na gaba da aiki," ya kuma bayar da dalilinsa a kan haka da Maganar Al-Kur'ani inda Allah ya ce: "Ka yi Sani cewar babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, ka nemi gafarar zunubinka, da na Muminai." Sai Allah ya fara da ilimi a gabanin magana da aiki.

**Abubuwa Guda Uku Da Suka Wajaba A Koye Su Kuma A Yi Aiki Da Su:**

**Abu Na Farko:** A san cewar Allah ne ya halicce mu ya yi mana arzik̂i, kuma bai barmu haka kawai Sasakai ba, a'a sai da ya aiko mana da maiaiki, wanda duk ya bishi d̂an Aljanna ne, Wanda duk ya sab̂a masa d̂an wuta ne Me kuwa ya sa haka?

Ga dalili daga Alkuriani Maigirma:-

"Haƙiƙa mu muka aiko muku **Da Jakada** wanda zai muku shaida, Kamar yadda muka aiko wa fir'auna da jakada. **Da Fir'auna ya saɓa wa jakadan, sai muka masa riƙo na azaba Mai tsanani."**

**Abu na biyu:**

A san cewar Allah bai yarda ba a haɗa wani tare da shi a wajen bauta masa ba. Kada a haɗa wani mala'ika da shi, ko kuma wani Manzo.

Dalili game da wannan magana Al-Kunani a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Masallatai duka na Allah ne, kada ku haɗa bautar Allah tarc da wani."

**Abu na Uku:**

A san cewar duk wanda ya bi manzan-Allah, ya kuma kaɗaita Allah, bai halatta ba ya yi biyayya ga duk wanda ya kauce hanyar Allah, da hanyar Manzansa, ko da shi ne mafi kusan na kua a gareshi.

Dalilin a kan wannan magana Al-Kur'ani, a inda Allah ya ce:

"Ba za ka taba samün mutanen da suka yi imani da Allah da Ranar Lahira ba, suna nuna soyayya ga waɗanda suka kauce wa hanyar Allah, da hanyar Manzansa ba, ko da iyayensu ne, ko kuma ya'yansu, ko kuma yan'uwansu, kokuma danginsu, sabo da su waɗannan mutane Allah ya rubuta imani a cikin zuciyarsu, kuma ya ƙarfafa su da ruhin sa . . ." Har dai zuwa ƙarshen ayar.

**Hanyar Addini Totar:**

Hanyar addini totar ita ce hanyar addinin Annabi Ibrahim.

Abin nufi da wannan hanya kuwa shi ne ka Bauta Wa Allah Shi Kaɗansa, Kana Mai Tsantsance zuliyarka Da Addini, Zuwa Ga Allah. Ma'anar tsantsance zuciyo da addini juwa ga Allah shi ne a bauta masa Kawai Babu Shirka!
Wannan shi ne abin da aka umarci dukkan muta ne da shi, kuma saboda haka Allah ya halicce su.

Dalilin mu bisa ga wannan magana shi ne Alkur'ani, a inda Allah Taiala yake cewa:

> "Ban halicci aljanu da mutane ba sai dan su bauta min. . ." Wato Allah bai halicce mu ba sai don mu bauta masa. Bauta masa kuwa shi ne mu kadaita shi a bauta, kuma mu yarda shi ne kaɗai mai ba mu umarni da hani.

**Abu Mafi Girma Da Allah Ya Yi HoroDa shi : Tauhidi:**

Tauhidi shi ne mafi girman abin da Allah ya yi horo da shi. Tauhidi kuwa shi ne kaɗaita Allah da ibada, da kuma tabbatar da suffantuwarsa da abin da ya suffanta kansa da shi, da kuma abin da Ma'aikin sa ya suffanta shi da shi, kuma a tsarkake shi daga duk wani abin ƙasƙanci, da abin da zai runa cewa shi fararre ne, ko kuma yana kama da halitta.

**Abu Mafi Girma Da-Allah Ya Yi Hani Akai : Shirka :**

Mafi girman abin da Allah ya yi hani a kai, shi ne shirka. Shirka kuwa shi ne kiran wanin Allah da kuma ka sakawa Allah abin tarayya a ibada tare da cewa Allah ne ya halicceka.

Dalilin mu bisa ga wannan magana kuwa shi ne Alƙuriani, a inda Allah taiala ya ce:-

"Ku bauta wa Allah, kada ku yarda ku tara wani da shi."

Da kuma inda ya ce:

"Kada ku saka wa Allah abokan tarayya."

**Ginshikai Guda Uku Da Suka Wajaba Konane Mutum Ya San Su:**

Waɗannan ginshikai guda ceku su ne: Taliki ya nemi sanın mahaliccinsa, da Addininsa, da Annabinsa, Muhammad (Tsıra da aminci suna tabbata a gare shi).

**Ginshik Na Daya: Sanin Mahalicci:**

Tambaya. Mahaluƙi, Wane ne Mahaliccinka? Mahaluƙi: Mahalicci - na shi ne Allah ubangiji-na. Wanda ya halicceni, ya halicci dukkan talikai da ni'imarsa, shi ne kaɗai abin bautawa kuma ba ni da wani abin bautawa kan ba shi ba.

Dalilinmu bisa wannan magana al-Kur'ani, a ında Allaha taiala ya ce:

"Godiya Ta Tabbata sa Allah Mahaliccin Dukkan Halitta."

Duk wani abu ba Allah ba sunansa halitta, ni ma ɗaya ne daga cikin taruwan halitta.

**Abubuwan Da Ake Sanin Allah Ta Haŋyarsu:**

Idan a-ka yi maka tambaya, a ka ce: "ya ya ka yi ka san Mahaliccin ka Allah ne?" Sai ka ce: "Na san Mahaliccina Allah ne ta hanyar ayoyin - sa da halittarsa, misalin dare da wuni, da rana da wata, da sammai guda bakwai, da ƙassai guda bakwai, da abin da ya ke tsakanin sammai da ƙassai duk suna nuna min cewa Allah ya-na nan.

Dalilin mu game da wannan batu Al-ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Yana daga cikin Alamomin sanin Allah: Dare da wuni, da Gudar rana da wata; Kada ku yi sujada dan rana ko dan wata; Ku yi sujada dan Allah Wanda ya haliccesu duka gaba ɗaya, idan da gaske ku ke yi, shi kuke bauta wa."

Da kuma inda Allah ya ce:

"Haƙiƙa, Ubangijinku shi ne sarkin da ya halicci sammai da kassai a cikin kwanaki shida, kana kuma ya daidaita a bisa Al'arshi. Shi ya-ke saka dare ya rufe rana, yadda daren yake bibiyan ranan a gurguje; Shi ne kuma Allah wanda ya halicci rana da wata, da taurari, duk waɗannan ababan horewa ne da umarnin Ubangiji; Kai a saurara, duka tsari da sarrafa waɗannan abubuwa naga Allah; Kai, tsarkaka da alheri masu yawa sun tabbata ga Allah Ubangijin talikai." (Suratu Al-Aara : 7 : 54).

**Ma'amar Kalmar "Rabbu" (Ubangiji):**

Wannan kalma da muka fi yawan fassarata da "ubangiji" tana nufin abubuwa da yawa game da Zati. Kalmar, tana nufin shugaba, da mai mallaka, da mai samarwa da ga babu zuwa Samuwa, kuma shi ne wanda ya cancanci a bauta masa.

Dalilinmu bisa wannan batun al-kur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Ya ku mutane, ku bauta wa Ubangijinku, wanda ya halicceku, ku da waɗan da suka zo, gaba gareku, La' Alla, idan kuka yi haka, kwa sami tsorun Allah, Allah shi ne Wanda ya sanya muku ƙasa ta zama a shinfiɗe, kuma

sama ta zama mai rufi a gine, kuma ya saukar da ruwa daga saman, wanda da ruwan ya fitar da ya'yan itaciya domin samun arzikinku, ku kuma kada ku yi wa Allah abokan tarayya, alhali kuna sani."

A taƙaice wanda yahalicci duk irin abubuwanda aka ambata shi ne wanda ya cancata a bauta masa, kuma shi ne ma'anar Rabbu.

**Abinda Kalmar Ibada Take Nufi:**

Ibada ita ce maƙurar ƙasƙantar da kai da rashin nuna isa, ita ce ƙarshen nuna soyayya da ɗamfarewa ga duk wanda ake yi masa ibada. Ko kuma dai ta wata kalmar, ibada suna ne magami ga duk wani abin da Allah ya ke so kuma ya yarda da shi, daga dukkanin ayyuka na ɓoye da na sarari.

**Kashe-Kashen Ibada:**

Kashe-kashen ibada suna da yawa, ga dai wasu daga cikinsu: Miƙa wuya, da bangaskiya, da kyautata aiki, da yin addu'a, da jin tsoro, da yin ƙauna (saka rai a gun wani), da yin dogaro, da yin kwaɗayi, da ganin kwarjini, da ƙasƙantar da kai, da razana, da saduda (mayar da al'amura gaba Jaya) (inaba), da neman taimako, da neman tsari, da neman agaji, da yin yanka, da yin bakance, da duk sauran abubuwan da suka shafi ibadu waɗanda Allah Ta'ala ya Ummarta da a yi, duka ba a yi wa kowa su sai Allah kaɗai.

Dalilin mu bisa ga wannan batu, Al-Ƙur'ani, a inda Allah Taiala ya ce:

> "Haƙiƙa, masallatai duka na Allah ne, kada ku varda ku kira wani a bauta tare da Allah."

Kuma Allah ya ce:

"Ubangijinka ya hakunta cewar kar ku bauta wa kowa sai shi kādai."

**Hukuncin Wanda Ya Juyar Da Ibadar Da Ke Wa Allah Ga Wanin Allah:**

Wanda duk ya juya ibadar da ake yi wa Allah zuwa wanin Allah, ya Zama Mushuriki, Kafiri (Wal Iyazu Billah).

Ɗalilinmu a bisa wannan batu, Al-ƙur'ani, a inda Allah ya ce:

"Duk wanda ya bauta wa Allah tare da wanin Allah daban, ba ya da watta hujja, ya gamu da hisabin abin da ya yi a wajen Allah, domin kuwa kafirai ba sa cin nasara."

(Al-Mu'uminun : 23 : 117).

**Adda'g Ibada Ce:**

Addu'a ko roƙo suma ibada ce babu ana yi wa wanin Allah su.

**Dalidi:**

Allah Ta'ala ya ce:

"Ubangijinku ya ce: "Ku roƙe ni, in amsa muku;" haƙiƙa waɗanda suke girman kai game da yin ibada za su shiga wutar jahannama a ƙaskance."

A Hadisi Ma'aiki (Sallallahu Alaihi Wasallam) ya ce:

"Addu'a ita ce ƙwaƙwalwar ibada".

Wata ruwayar kuma ta ce:

"Addu'a ita ce ibada."

**Tsoro Ibada Ce:**

Tsoro ma ibada ce saboda haka bai halatta ba a ji tsoron halitta kamar yadda za a ji tsoron Mahalicci.

Saboda Allah Ta'ala ya ce:

"Kada ku ji tsoronsu; ku ji tsorona idan dai ku muminai ne."

**Ƙauna Ibada Ce:**

Babu wanda za a ƙaunace shi, a saka tsammani a gunsa kamar yadda za a yi wa Allah, saboda ƙauna ma ibada ce. Dalilinmu Al-Kuriani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Duk wanda ya ke ƙaunar saduwa da Ubangijinsa, to, ya yi aiki nagari, kada ya kuskura ya tara wani a ibadar da yake wa Ubangijinsa."

**Dogaro Ibada Ce:**

Ba a dogaro da wani sai da Allah sabo da dogaro ma ibada ce. Dalilinmu Al-Kuriani, a inda Allah Taiala ya ce:

"Duk wanda ya dogara da Allah, Allah ya ishe shi."

**Kwadayi, Da Ganin Kwarjini, Da Ƙaskantar Da Kai Dangogi Ne Na Ibada:**

Bai halatta ba a yi kwaɗayi a wajen wani, ko a ga kwarjinin wani, ko a ƙasƙantar masa da kai kamar yadda ake yi wa Allah, saboda duk wadannan abubuwa da aka ambata dangogi ne na ibada. Dalilinmu Al-Ƙur'ani, a inda Allah ya ce:

"Haƙiƙa sun kasance, suna gaggawa wajen ayyukan alheri, kuma suna yi mana ibada domin kwaɗayi da ganin

kwarjini, kuma sun kasance su masu ƙasƙantar da kai ne a garemu."

**Razana Ibada Ce:**

Bai halatta ba a razana da wata halittar Allah ƙamar yadda za a razana da Allah. Don saboda razana ma ibada ce. Dalilin mu Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Kada ku razana da su, ku razana da ni.

**Saduda Ibada Ce:**

Saduda ita ce mayar da al'amura gaba ɗaya (inaba), ita ma dangice ta ibada babu wanda ake yi masa haka sai Allah. Dalilin mu kuwa Al-Kur'ani, a inda Allah ya ce:

"Ku saduda da Allah ku Sallama masa." Aya.

**Neman Taimako Ibada Ce:**

Babu wanda ake neman taimako da shi sai Allah, saboda neman taimako ibada ce. Dalilinmu Al-Ƙur'ani, a inda Allah ya ce:

"Kai kaɗai muke bauta wa; kuma gare ka kawai muke neman taimako."

A Hadisi Ma'aiki (Sallallahu Alaihi Wa Sallam) ya ce:

"Idan neman taimako za ka yi, ka yi da Allah."

**Neman Tsari Ibada Ce:**

Bai halatta a nemi tsari da kowa ba, sai da Allah. Saboda neman tsari ma ibada ce. Dalilinmu Al-Kur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Ka ce: "Ina neman tsari da Allah, Ubangijin mutane Mamallauin mutane."

**Neman Riska Ibada Ce:**

Bai halatta ba a yi neman riska da kowa, sai da Allah. Saboda neman riska ibada ce, ba a yi wa kowa ita sai Allah. Dalilin mu Al-Kur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"A lokacin da kuke nema Ubangijinku ya riske ku. sai ya amsa muku, da cewa : "Zan aiko muku da taimakon mala'cku dubu waɗanda za su tsaya a bayanku."

**Yanka Ibada Ce:**

Yanka ibada ce ba a yi ma wani sai Allah. Ba a yanka domin wani dodo, ko tsafi, ko iskoki, ko wani matacce. Mahalicci kawai ake wa yanka. dalilinmu Al-Ƙur'ani, a inda Allah ya ce:

"Hakika sallah ta, da yankar da nake yi, da rayuwata da mutuwa ta, ina yin su ne saboda Allah Ugangijin halitta, wanda da ba shi da abokin tarayya, da haka aka umarce ni, ni ne farkon masu miƙa wuya."

A Hadisi, Mar aikin Allah (Sallallahu Alaihi Wa Sallam) ya ce:

"Allah ya tsıne wa wanda ya yi yanka ga wanin Allah."

**Bakance Ibada Ne:**

Bakance shi ne cin alwashi da mutum zai yi don wani aiki ko dan wata buƙatar sa ta biya. Misali mutum ya ce: "Idan dai matata Allah ya sauketa lafiya, zan yi azumi, ko zan yi sadaka; to idan buƙatar ta biya, wannan aiki da ya ci alwashi ya zama wajibi. To irin wannan alwashi ba a yi wa kowa sai Allah.

Dalilinmu Al-Kuriani, a inda Allah ŷa ke bayanin muminai da suffa ta gari ya ce:

> ". . . suna cika bakance, kuma suna tsoron Ranar da sharrin ta yake tartsatsi."

**Ginshiki Na Biyu: Sanin Addinin Musulunci:**

Addinin Musulunci shi ne miƙa wuya ga Allah da kaɗaita shi, da kuma miƙa kai na ɗa, a zuwa gare shi, da kuma alkawarin-ba-ruwa-na da shirka da mushurikai.

**Matakan Musulunci:**

Addinin Musulunci yana da matakai guda uku. Matakan kuwa su ne:

1. Musulunci (mika wuya).
2. Imani (Bangaskiya).
3. Ihisani (Kyautata aiki).

kuma kowane mataki, daga cikin matakan uku, yana da rukunnai.

**Rukunnan Musulunci:**

Rukunnan Musulunci guda biyar ne :

1. Shaidawa babu abin bautawa da gaskiya ƙai Allah; Annabi Muhammadu Manzansa ne.
2. Da tsayar da Sallah.
3. Da bayar da Zakkah.

4. Da azumtar watan Ramadan.

5. Da hajjin Dakin Allah Mai alfarma.

**Dalilai:**

1. Dalili akan shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah:

Dalilinmu akan kalmar shahada (babu abin bautawa da gaskiya sai Allah) Al-Kuriani, a inda Allah Taiala ya ce:

> "Allah ya shaida da cewa babu wani abin bautawa da gaskiya sai shi kaɗai, Mala'ku ma sun shaida da haka, ma'abota ilimi ma sun shaida da haka, Allah a tsaye yake da adalci, ba wani abin bautawa da gaskiya sai shi kaɗai, shi ne Mabuwayi Mai hikima."

**Ma'anar Kalmar (Laa Ilaaha Illallaahu):**

Ma'anar wannan kalmar shine : babu abin bautawa da gaskiya sai Allah shi kaɗai.

**Ma'anar (Laa Ilaaha):**

Abin da kalmar (Laa Ilaaha) ta ƙunsa shine kore duk wani abin bauta kan ba Allah ba; Wato ba wani abin bautawa, ko menene kuma ko wanene. . .

**Ma'anar (Illal-Laahu):**

Abin da kuma kalmar (Illal-Laahu) ta ƙunsa shine tabbatar da bauta ga Allah kawai; wato shine kaɗai abin bautawa ba tare da wani abokin tarayya ba domin kuma babu Wani da za a gama shi da Allah a wajen bauta ko kuma a wajen mulki.

**Fassarar Da Take Bayyana (Laa Ilaaha Illallaahu) Karara Daga Al-Kuriani:**

Fassara bayyananna da Al-Ƙuriani ya yi wa kalmar (Laa Ilaaha Illallah) ita ce nuna Ra'ayin - ba - ruwa - na da duk wani abin da ake bauta wa ba Allah ba, kuma da nuna haɗa-kai da a bauta wa Allah kawai, babu shirka, kuma ba wanda ya isa ya zamar da kansa Allah, ko a yi masa a bin da ake yi wa Allah. Annabi ibrahim ya gwada mana misali game da ra'ayin - ba - ruwa - na ga duk wani abin da ake bauta wa ba Allah ba, a inda Al-Kuriani ya ce:

> "Ka tuna lokacin da Annabi Ibrahim ya gaya wa mahaifinsa da mutanensa cewar ni ba - ruwa - na da duk wani abin da kuke bauta wa sai dai idan wanda ya halicce ni ne, domin kuwa shi ne wanda-kaɗai - zai shiryar da ni: Annabi Ibrahim ya zamar da wannan kalma ta zama wani wanzazjen batu a bayansa saboda la'alla ko mutanen na sa za su dawo su shiriya."

Kuma ayar da ta nuna haɗa-kai a bauta wa Allah kawai, babu shirka, kuma babu wani wanda zai naɗa kansa abin bautawa ko ayi masa abin da akeyi wa Allah, ayar ita ce a inda aka Ummarci Ma'aikin Allah da yo yi hakan, avar ta ce:

> "Ka ce: Ya ku Jama'ar-Ma'abota - Littafi [1], ku 20 mu riƙe kalmar da ke nuna cewa mu da ku daidai muke; ita ce: kada mu bauta wa wani sai dai Allah, kada mu yi tarayyar komai da shi, kada kuma wani shashinmu ya riƙi wasu shashin alloli ba Allah ba na ƙwarai, idan suka (ji wannan magana kuma suka) juya baya, to ku ku ce: "Ku shaida haƙiƙa mu masu miƙa wuya ne ga Addinin Musulunci."

**Dalilin Shaidawa Annabi Muhammadu Manzo Ne Na Allah:**

Dalili a kan cewa Annabi Muhammad Manzo ne na Allah, Al-Ƙur'ani a inda Allah Ta'ala ya ce:

> "Haƙiƙa Manzo daga cikinku ya zo muku, duk wani abin da zai matsa muku yana damunsa, shi manzo mai matuƙar kaffa-kaffa da ku ne, kuma mai tsananin jinƙai ne da tausayi ga dukkan muminai."
>
> Al-Tauba : 9/128.

**Ma'anar Shaidawa Annabi Muhammad Manzon Allah Ne:**

Abin da ake nufi da ka shaida Annabi Muhammad (S.A.W.) Manzon Allah ne, shi ne ka yi masa biyayya a cikin duk abin da ya Umarceka, kuma ka gaskata shi a cikin duk abin da ya bayar da labari; da kuma nisatar duk abin da ya yi hanı da wanda ya tsawat a rakai, da kuma ɗaukar cewa ba za mu bauta wa Allah ba sai ɗa abin da ya zo mana da shi na Shari'a. Duk wanda ya shaida da manzancin Annabi Muhammad, ba a bisa wannan ma'ana ba, to, shi ya yi aikin kawai.

**Dalili Akan Tsayar Da Sallah Da Fitar Da Zakka Da Kuma Fassarar Tauhidi:**

Dalilinmu a kan Sallah da Zakka da Fassarar Tauhidi, Al-Ƙur'ani, a inda Allah ya ce:

> "Ba a yi Musu Umarni ba sai dan su bauta wa Allah, suna masu tsantsance niyya, suna masu yin addini a gare shi kawai totar, kuma su tsayar da Sallah, su Fitar da Zakka. Aikata waɗannan abubuwa shi ne addini tsayayye."

**Dalili Akan Yin Azumi:**

Dalili bisa yin Azumi, Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'iala ya ce:

"Ya ku jama'ar da ta yi ban gaskiya, an wajabta azumi a kanku, kamar yadda aka wajabta shi a kan waɗanta suka gabace ku, an yi muku haka ne la'alla ko za ku sami taƙawa."

**Dalili Akan Aikin Hajji:**

dalili bisa aikin Hajji, Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Allah ya wajabta hajjin Ɗaki a kan mutane, ga duk wanda ya sami ikon tafarkin zuwa gareshi, wanda kuma duk ya kafirce, to Allah Mawadaci ne ga barin dukkanin, talikai."

**Mataki Na Biyu : Imani:**

Mataki na biyu, daga cikin matakan addini guda uku, shi ne imani. Ga bayani akansa dalla-dalla:

**Zazannin Imani:**

Imani yana da zazanni har kashi saba'in da yan-kai. Mafi ƙololuwar su faɗin (Laa Ilaaha Ill-Allaah), wato babu abin bautawa da gaskiya sai. Allah - Kuma mafi ƙarancin zazar imani shi ne gusar da abu mai cutarwa daga kan hanya. kai a taƙaice jin-kunya ma yana daga zazar imani.

**Rukunnan Imani:**

imani, wanda ya ke shi ne : ban gaskiya, yana da rukunnai guda shida, kamar yadda hadisi ya bayyana:

1. "Ka yi imani da Allah
2. Ka yi imani da Mala'ikunsa

3. Ka yi imani da Littattafansa

4. Ka yi imani da Manzanninsa

5. Ka yi imani da Ranar-Ƙarshe

6. Kuma ka yi imani da Ƙaddara, mai daɗinsa da mai ɗacinsa."

**Dalili Akan Rukunnan Imani:**

dalili a kan rukunnan imani, Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

> "Aikin ƙwarai ba shi ne ku dingi saka fuskokinku ta jihar gabas da jihar yamma kawai ba, a'a, aikin ƙwarai shi ne: "Wanda ya yi imani da Allah, da Ranar-Ƙarshe, da Mala'iku, da Littafi, da Annabawa . . )" Zuwa dai ƙarshen ayar."

**Dalili A Kan Ƙaddara:**

ƙaddara, wacce take ita ce ikon Allah, tana da dalilin ta a cikin Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

> "Haƙiƙa ko wane abu Mun halicce shi a bisa ikonmu na ƙaddara."

**Mataki Na Uku: Kyautata Aiki:**

Mataki na uku, daga cikin matakan addini. Guda uku, Kyautaka aiki. Shi kuma kyautata aiki (ihsani) yana da **rukuni** guda ɗaya. Wannan rukuni kuwa shi ne kyautata yin aikin, shi kansa.

**Ma'anar Kyautata Yin Aiki:**

Ma'anar kyautata yin aiki shi ne ka yi tsakaninka da Allah. Wato, ka bauta wa Allah kamar kana ganinsa, idan kuwa kai ba ka ganinsa, to shi yana ganinka.

**Dalili A Kan kyautata Aiki:**

Kamar yadda muka nuna cewar kyautata aiki shi ne ka yi aiki tsakaninka da Allah kawai, kuma ka sakankance Allah yana ganinka a cikin duk abin da kake yi, to a bisa wannan ma'ana, Al-ƙur'ani ya zo da dalilai masu yawa waɗanda suke nuna muhimmancin kyautata aiki. Ga wasu a'yoyi daga cikinsu, kamar yadda Allah ya ce:

> "Haƙiƙa, Allah yana tare da masu tsoron Allah, waɗanda suke su ne masu **Kyautata yin aiki.**"
>
> "Ka dogara a kan Allah. Mabuwayi mai rahama, wanda yana ganinka a lokacin da kake tashi da lokacin da kake kai-kawo a tsakanin Masallata, haƙiƙa Allah maifin kowane abu ne, kuma masanin kowane abu ne."
>
> "Babu wani sha'ani da za ka kasance a ciki, kuma babu wani abu da za ka karanta na daga Al-kur'ani kuma, babu wani abin da za ku aikata, sai mun zama muna ganin duk wani abin da kuke yi gabaɗaya a lokacin da kuke kutsa kanku a cikinsa."

**Dalili Daga Sunna A Kan Matakan Addini Guda Uku:**

Dalilin da ya zo daga Sunna wanda yake bayyana muhimmancin Musulunci da Imani da Ihsāni, shi ne shahararren hadisin mala'ika Jibril, wanda Sayyidi Umar ɗan Khaṭṭab (R.A.) ya rawaito ya ce:

"Wata rana muna zaune a wajen Annabi (S.A.W.) Sai ga wani mutum ya bullo mana- shi wannan mutum mai tsananin farin tufafi ne, kuma mai tsananin bakin gashi ne. Ba a iya ganin alamun tafiya a jikinsa, kuma a cikinmu babu wanda ya sanshi. Sai ya zauna a wajen Annabi (S.A.W.), ya jingina gyiwowin sa zuwa ga gyiwowin Annabi (S.A.W.), ya kuma ɗora tafukansa a kan cinyoyinsa, ya ce: "Ya kai Muhammad, ka bani labarin mene ne Musulunci?" Annabi (S.A.W.) ya ce: "ka shaida babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma Annabi Muhammad Ma'aikin Allah ne, ka tsayar da Sallah, ka Fitar da Zakka, ka azumci watan Ramadan, ka Ziyarci Dakin Allah idan kana da ikon tafarkin zuwa gareshi." Sai wannan mutumin da ya yi tambayar ya ce ka yi gaskiya, mu kuwa muka yi mamakinsa yana tambayar Ma'aiki (S.A.W.) kuma yana gaskata shi. Mai tambaya ya kuma ce : "Ka bani labarin mene ne Imani?" Ma'aikin Allah ya ce : "Ka yi imani da Allah, da Malai'ikunsa, da littattafansa, da Manzanninsa, da ranar-ƙarshe, Kuma ka yi imani da ƙaddara, mai daɗinsa da mai ɗcinsa." Mai tambaya ya ce : "Ka ba ni labarin mene ne ƙyautata aiki?" Annabi (S.A.W.) ya ce : "Shi ne ka bauta wa Allah kamar kana ganinsa, idan ba ka ganinsa, shi yana ganinka." Mai tambaya ya ce: "Ka ba ni labarin yaushe ne duniya za ta tashi?" Annabi (S.A.W.) ya ce : "Ai, wanda a ke tambaya game da wannan rana bai fi wanda yake tambayar sani ba." Sai mai tambayar ya ce: "Ka ba ni labarin alamun tashin ƙiyama." Annabi (S.A.W.) ya ce: "Ka ga kuyanga za ta haifi ubangiyar ta, ka ga mutane marasa takalma (aikin talauci), huntaye, masu kiwon akuya, sun zama su ne masu alfahari da tsawaita gine-gine." Mai ruwayar hadisin ya ce : "Sai mai tambaya ya yi tafiyarsa, mu ka zauna jimawa kaɗan." Sai Annabi (S.A.W.) ya ce : "Ya kai Umar, ko kun san wanda yake

wannan tambayar?" Sai muka ce : "Allah da Manzansa ne suka fi sani." Annabi (S.A.W.) ya ce : "Wannan shi ne Mala'ika Jibril, ya zo muku, domin ya koya muku al'amarin addinin ku."

(Muslim ne ya Ruwaito hadisin)

**Ginshiƙi Na Uku : Sanin Wanene Annabinmu (S.A.W.):**

Wannan ginshiƙi na uku shi ya ƙunshi ilimin sanin Annabinmu Muhammad (S.A.W.).

Annabinmu Muhammad (S.A.W.) shi ne Muhammad ɗan Abdullah ɗan Abdul-Muttalib ɗan hashim; shi kuma Hashim daga ƙabilar ƙuraishawa yake, ƙuraishawa kuwa daga larabana suke, su kuwa Larabawa yayan Annabi isma'il ne, shi kuma Annabi Isma'il ɗan Annabi Ibrahim Maji-dadin Allah ne, Allah ya ƙara masa falalar Salati da aminci a tare da Annabinmu Muhammad.

**Shekarun Annabi Muhammad (S.A.W.):**

Shekarun Annabi Muhammad (S.A.W.) gaba ɗaya sittin da uku ne, ya shekara arba'in Kafin Allah ya aikoshi, kuma ya shekara ishirin da uku yana Annabi Manzo, ya zama Annabi da surar Iƙ'ra'a, kuma ya Fara Manzanci da Surar Muddasir. kuma mahaifar Ma'aiki Makka.

**Saƙon Da Allah Ya Aiko Shi Da Shi:**

Allah ya aiko Ma'aikin Allah (S.A.W.) da kiran mutane zuwa ga Tauhidi, wato Kaɗaita Allah kawai, da gargaɗin mutane ga barin shirka, da duk wani abu da ya danganci bai wa Allah abokin tarayya.

dalilinmu akan wannan batu Al-ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce.

"Ya kai wannan mai lulluɓa da bargo, tashi ka yi gargaɗi, kuma ka girmama Ubangijinka, tufafinka ka tsaftace shi, Gumaka ka ƙaurace musu, kada ka yi kyautar da za ka zo ka nemi abin da ya fita, ka yi haƙuri saboda Ubangijinka."

**Ma'anar "Tashi Ka Yi Gargaɗi":**

Maƙasudin Tashi ka yi Gargaɗi wato (ƙum Fa Anzir), shi ne ka yi gargaɗi a kan shirka, kuma ka yi kira a zo a shiga Tauhidi, da duk abinda zai kaɗaita Allah.

**Ma'anar "Ka Girmama Ubangijinka Kuma Ka Tsaftace Tufafinka:**

Abin da ayar ta ke nufi shi ne ka girmama ubangijinka da kaɗaita shi da tauhidi, kuma ka tsarkake ayyukanka gabarin shirka.

**Ma'anar "Ka Kaurace Wa Gumaka:**

Maƙasudin ayar shi ne ka ƙaurace wa gumaka kowaɗanne ıri, ƙaurace musu kuma yana nufin rabuwa da su kwatakwata, su da ma'abotansu, kuma mutum ya zama ɗan-ba-ruwa-na da gumaka da duk mutanen da suke bauta musu.

**Shekara Goma Da Aike:**

Ma'aiki (S.A.W.) ya shekara goma cif ya na gargaɗin bauta wa gumake, ya na kira a ɗauki Tauhidi. Daga nan sai ya yi Mi'iraji (Tafiyar Sama) ya sadu da Ubangiji, suka gana, Allah ya Faralanta Masa Salloli guda biyar, domin ya samu ya sarara. Daga nan kuma sai aka Umar ce shi (S.A.W.) da yin Hijirah zuwa madinah-Munauwarah.

**Ma'anar hijirah:**

Makasudin yin Hijirah shi ne, a yi ƙaura daga garin shirka zuwa garin islama, a ciru daga garin Bidi'a zuwa garin Sunnah.

**Hukuncin Hijirah: Hijira Wajibi ce:**

Hijira ta zama wajibi a kan al'Ummar Musulunci, daga garin da ake aikata shirka, zuwa garin da ake aikata Musulunci, daga garin da ake aikata bidi'a, ake kiran mutane akai, zuwa garin Sunnah. hukuncin Hijirah da wannan Ma'ana, yana nan a kan Musulmi har Allah ya naɗe ƙasarsa (rana ta fito daga mafaɗar ta).

**Dalili A Kan Wajabcin Hijira:**

Daliinmu a Kan cewa Hijirah tana zaune daran-daƙam a Kan Musulmi, Al-Ƙur'ani, a inda Allah Ta'ala ya ce:

> "Haƙiƙa mutanen da Mala'iku suka zo suna karɓar rayukansu, su kuma mutanen suna masu zaluntar kan su; Mala'ikun za su tambayesu: "Kai! ku a ina kuke ne?" Mutanen za su amsa: "Ai mu mun kasance raunana ne a ƙasar da muke!" Mala'ikun za su gaya musu: "Shin ƙasar Allah ba ta dạ Faɗi; mai zai hana ku yi Hijirah a cikinta?" Waɗannan mutane, makomarsu Jahannama (Saboda ƙin yin Hijirah), Makoma kuwa ta mugusta. Amma ban da raunana maza da mata da ƙananan yara, waɗanda ba za su iya yin wata hila ba kuma ba za su iya gane hanya ba, su waɗannan Allah ya yi musu afuwa."

Wata ayar kuma ta ce:

> "Ya ku bayina, da kuka bayar da gaskiya! Ku sani cewa ƙasata ta na da faɗi, ni kaɗai za ku bautawa."

**Dalilin Saukar Ayoyin Nan Guda Biyu:**

Dalilin da ya sa aya ta farko ta sauka shi ne, a lokacin da Ma'aiki (S.A.W.) ya yi Hijira, an sami wasu mutane da suka musulunta sai suka yi zamansu a Makka, suka ƙi yin Hijirah, wanda saboda Musuluncinsu, sai da ta kai ana hayyatar, wasu daga cikinsu. Wannan hayyatar sai da ta kai ta su Fita yaƙin Badar tare da Mushurikai, a saboda haka kuwa Allah Ta'ala ya ƙi yarda ya karbi hanzarinsu, a maimakon haka sai ya yi musu saka-mako da wutar Jahannama -wa iyazu billah).

dalilin saukar ayah ta biyu kuwa shi ne, an sami wasu jama'a a cikin Musulmi waɗanda suke zaune a cikin Makka ba su yi Hijira ba. Sai Allah Ta'ala ya kira su da sunan imani, kuma ya zaburar da su akan su yi Hijirah.

**Dalilin Wanzuwar Wajabcin hijirah Daga Hadisi:**

Dalilin Wanzuwar Hijirah daga hadisi shi ne inda Ma'aiki (S.A.W.) ya ce:

> "Hijirah ba ta yanke wa sai tuba ta yanke, tuba kuwa ba ya yankewa har sai rana ta ɓullo daga mafaɗarta."

**Abinda Annabi Ya Yi Bayan Zamansa Ya Tabbata A madina:**

Abinda ma'aiki (S.A.W.) ya yi, bayan zamansa ya tabbata a Madina shi ne, sai ya riƙa bayar da Umarnin Kafa shari'o'in da suka saura na addinin Musulunci daga al'amuranda suka shafi Zakka da Azumi da hajji da kiran Sllah da Jihadi (Wato da sauran al'amuran da suka shafi kafa gwamnati).

**Shekarun Da Ya Yi Wajen Kafa Harkonin Gwamnatin Musulunci A Madina:**

Shekaru goma Ma'aikin Allah (S.A.W.) ya yi yana kasafin tsara dokokin shari'a da koyar da ibada. Annabi (Tsira da

amincin Allah ya ƙara tabbata a gare shi) bai faku ba sai da (ya nuna dukkan alheri) addinin da ya kawo wa duniya ya kammala. Ba wani alherin da bai bayyana wa al'Umma ba, kuma ba wata hanya ta sharri wacce bai tsawatar da al'Ummarsa (ga barinta ba) a kai ba.

**Alherin Da Ya Nuna:**

Alherin da Ma'aiki (S.A.W.) ya nuna wa al'Ummarsa shi ne Tauhidi da dukkanin abin da Allah yake so kuma ya yarda da shi.

**Sharrin Da Ya Tsawatar:**

Sharrin da Ma'aiki (S.A.W.) ya tsawatar da al'Ummarsa akai shi ne shirka da dukkanin abinda Allah ba ya so kuma bai yarda da shi ba.

**Ma'aiki Ne Ga Dukkan Dan-Adam:**

Annabi (S.A.W.) ba annabin wata ƙabila ba ne ban da wata kabila, a'a Allah ya aiko shi ne ga dukkan ɗan-Adam, kuma Allah ya wajabta biyayya a gare shi a kan dukkan mafiya nauyin halitta : Aljanu da Mutane.

Dalili : Dalilinmu Al-Ƙur'ani a inda Allah Ta'ala ya ce:

"Ka ce : Ya ku jama'ar Mutane, ni ma'aikin Allah ne ya zuwa gareku gabaki ɗaya." Kuma Allah Ta'ala ya ce: "Ka tuna lokacin da muka juyo maka wasu jama'a daga cikin Aljannu. . ." Zuwa karshen aya.

**Da Shi Allah Ya Cika Addini:**

Da Annabi Muhammad (S.A.W.) Allah ya cika Addini ba wai daga bayansu ne Addinin zai cika ba. A saboda haka ba

wani abin da mutane za su buƙata bayan abin da Annabi ya kawo mus

**Dalili:**

Dalilinmu Al-Ƙur'ani, a inda Allah To'ala ya ce.

> "A yau ne na kammala muku addninku, na cika muku ni'imata kuma na yardar muku Musulunci shi ne Addini."

**Mutuwar Ma'aikin Allah (S.A.W.):**

Mutuwar Annabi Muhammad (S.A.W.) gaskiya ce. Dalilinmu Al-Ƙur'ani a inda Allah Ta'ala ya ce: "Kai matacce ne, dukkaninsu ma matattu ne, sa'annan kuma a Ranar Al-Ƙiyama za ku yi ta husumance-husumance a gaban Ubangijinku."

**Tayar Da Mutane Bayan Sun Mutu:**

Duk wanda ya mutu Allah zai ta she shi. Dalilinmu Al-Kur'ani a inda Allah ya ce:

> "Daga Kasa muka halicceku, cikinta kuma za mu mayar da ku, daga cikinta kuma za mu fitar da ku wani yayin daban." Kuma Allah Ta'ala ya ce : "Allah ne ya tsiro daku daga cikin ƙasa tsirowa sannan kuma shi zai mayar da ku cikinta, kuma zai fito da ku fitowa."

**Hisabi Da Saka-Makon Aiki Bayan An Tashi:**

Bayan tashin Al-Ƙiyama za a tsayar da mutane domin hisabi kowa a yi masa saka-mako gwargwadon aikin da ya yi a duniya. dalilinmu Al-Ƙur'ani, a inda Allah ya ce: "Domin Allah ya yi sakamako ga waɗanda suka yi mugun aiki da abin da suka

aikata, kuma ya saka wa wadanda suka aikata kyakkyawan aiki da kyakkyawan sakamako.

**Hukuncin Karyata Tashin Al-Kiyama:**

Wanda duk ya karyata tashin Al-Kiyama ya kafirta saboda dalilin Fadin Allah Madaukaki : "Wadanda suka Kafir ce sun riya cewa wai ba za a tashesu ba, ka ce : "Na'am, da girman Ubangiji, tabbaci hakika, sai an tashe ku, sannan a gaya muku abin da kuka yi, wannan abu mai saukine a wurin Allah."

**Sakon Manzanni:**

Sakon da Allah ya aiko Manzanni da shi, shi ne yin bushara da Al-Janna ga duk wanda ya kadaita Allah, da kuma yin gargadi da azabar wuta ga duk wanda ya yi shirka da Allah.

**Dalili:**

Dalilinmu bisa wannan batu na aikin Manzanni shi ne Al-Kur'ani a inda Allah Ta'ala ya ce: "Manzanni sune masu bushara masu gargadi, (aikinsu ke nan) domin kada mutane su sami wata hujjar da za su gaya wa Allah, bayan kuwa Manzanni sun zo musu."

**Farkon manzanni:**

Farkonsu Annabi Nuhu (Amincin Allah a gareshi). Dalili Al-Kur'ani, a inda Allah ta'ala ya ce: "Hakika mun yi maka wahayi kamar yadda muka yi wahayi ga (Annabi) Nuhu daAnnabawan da suka zo a bayansa."

**Ba Wata Al-Ummar Da Ba A Yi Mata Aike Ba:**

ba wata al'ummar da ta saura har yau ba a aiko mata da Manzon da zai horeta ta kadaita shi kadansa ba kuma ta nisanci

ɗagutu. Saboda haka kowace al'Umma an yi mata aike. dalilinmu Al-Ƙur'ani a inda Allah ya ce: "Haƙiƙa kowace al'Umma mun aiko mata ɗa manzo (ya na gaya musu) cewa ku bauta wa Allah ku nisanci ɗagutu."

**Ma'anar Dagutu:**

ɗagutu shi ne duk abin da bawa ya ɗauka ya ƙetare kan iyakansa da shi. Abin da kuwa bawa zai iya dauka ya ƙetare kan'iyakansa da shi yana iya zamowa abu ne da ake bauta masa, ko wani ne da ake bi, ko kuma wani ne da ake masa ɗa'a.

**Adadin Ɗagutu:**

Ɗagutu ba shi da iyaka saboda ɗuk wani abin da aka bauta wa ba Allah ba ya zama ɗagutu. Saboda haka ɗagutu ya na da yawa, amma shugabannin ɗagutu guda biyar ne: Iblis Allah ya ƙara masa l'anta, da duk wanda aka bauta masa alhali yana so da wanda ya yi kiran mutane su bauta masa, da duk wanda ya yi da'awar sanin wani abu daga cikin ilimin gaibu, da kuma wanda ya yi hukunci da abin da Allah bai saukar ba; ga shi kuwa Allah ya Umarce mu da mu Kafirce kuma mu nisace wa duk wani hukunci da abin da Allah bai saukar ba, kuma ya sa mu zama daga cikin Musulmi masu miƙa wuya ga hukuncinsa.

**Dalili:**

Dalilin mu abisa duk abin da ya gabata Al-ƙur'ani, a inda Allah yake Faɗi:

> "Babu tilastawa a addinin haƙiƙa shiriya ta sha bamban da bata, duk kuwa wanda ya kafirce wa **ɗagutu** kuma ya yi imani da Allah, haƙiƙa wannan shi ya yi riƙo da igiyar tamau, wacce ba ta tsinkewa, Allah shi ne mai ji na duka, mai kuma ilimin koma gaba ɗaya." Da kuma inda Allah ya ce: "Haƙiƙa mun aika da manzo ga kowace al'Umma

abin da kuwa manzo yake faɗa shi ne Ku bauta wa Allah kuma ku nisanci ɗagutu." Kuma da dai inda Allah ya ce: "Ka ce: "Ya ku yahudawa da yan-mushan (Mazowa littafi) ! Ku zo mu haɗu a kan kalmar da ta daidaita tsakanin mu, ita ce : Karmu bauta wa kowa sai Allah, kada mu yi tarayyar komai da shi, kada kuma mu yarda wani shashin mu ya riƙi wani shashin alloli ba Allah ba na haƙiƙa, idan suka ƙi ji, suka juya baya, to, ku ce : "Ku (jam'ar mazowa littafi) ku zama shaidar mu Musulmi ne."

Wannan abin da ya gabata shi ne ainihin abin da kalmar Laa Ilaaha Ilallahu (Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah) ta ƙunsa. Ya zo a cikin Hadisi, Annabi (Tsira da amincin Allah su ƙara tabbata a gareshi) Yana cewa : "Kai ga wannan al'amari : Musulunci, al'amudinsa kuwa Sallah, kuma tozon bayansa : Jihadi domin ɗaukaka hanyar Allah." Allah shi ne ya fi kowa sani.

Tammat.

**Makka: Rauda**
**Litinin : 17:12:1402 H.«4:10:1982 A.D.**

**Lokaci : 4:35 P.M.**

(1) Yahudawa da yan-musran.



# الأصول الثلاثة

## وأدلتـــها

تأليـــف

الشيخ الإمام محمد بن عبد الوهاب

باللغة الهوسا

ترجمة: الدكتور أمين الدين أبوبكر

جماعة الدعوة فى نيجيريـا

ص ٠ ب ٦٢١٤ كـانـو

نـيـجـيـريــا



# الأصول الثلاثة

## وأدلتـــها

تأليف

الشيخ الإمام محمد بن عبد الوهاب

باللغة الهوسا

ترجمة: الدكتور أمين الدين أبوبكر

جماعة الدعوة في نيجيريا
ص ٠ ب ٦٢١٤ كـانـو
نـيـجـيـريـا